# Editorial

## De Bistro

Bistro'en geheieren zum Stadbild dozou. Och zu Lëtzebuerg fennt en haut nach an all géisserem Duerf den en oder aneren Bistro, wou méi oder manner gutt geht.

Fir den Apéritif, nom Training, Sonndes nom Match, fir mat den Keelen oder der Kaart ze spillen, eppes Klenges ziessen, den Week-end Frenn ze treffen oder net aleng ze sin – daat sin Grenn firwaat Leit an en Bistro gin.
Den Bistro oder Café sou wéi mir all en kennen, huet fir sozial benode-elegt Leit oft nach eng ganz aner Bedeitung wéi fir d'Allgemengheet. Niewt Drenken, Iessen an Amüse-ment ass et fir sie och oft déi enzeg Meiglechkeet fir en bezuelbaren Ennerdach ze fannen an aus hirer sozialer Isolatioun erauszekom-men.
Waat fir den en ën gesellesche an gesellschaftleche Phänomen ass, get fir den aneren awer séier zum Wee an d'Verdierwen. Sucht, Alkohol, Spillen, falsch Frenn an finanziell Problemer kennen Konsequenzen sin.

Wen geht wini an firwaat an en Bistro? Daat sin d'Froen déi mir ons dës Keier gestallt hun. An ver-schiddenen Artikelen erklären iech d'Leit aus der Redaktioun vun hiren ennerschiddlechen Motiver fir an den Bistro ze goen. Den Point de vue vum Wiert gouf awer och nët vergiess. Doniewt därf ech iech op eis Fotoen opmierksam maan, déi, der Réih no gekuckt, eng kleng Geschicht ergin. Vill Spaass beim Liesen.

Tania Draut






# Index

## Dossier spécial:
## De Bistro












# Ein Bistro mit besonderem Flair

Vor 20 Jahren gab es nicht so viele soziale Einrichtungen, wo man seine Zeit totschlagen konnte. Es gab nur die Schwestern bei Belair und die alte Teestube, wo man billig oder umsonst essen konnte. Am 27.02.1997 wurde die Stëmm vun der Strooss gegründet. Das besondere Flair beginnt schon morgens um 9 Uhr. Bei Kaffee und Gebäck kommt es manchmal zu gescheitem oder dummen Geschwätz. Manchmal wird gestritten, denn eine valable Ausrede und eine gesunde Streitkultur müssen sein. Die Arbeit muss auch gut eingeteilt werden. Die Stëmm bietet ihren Gästen kein Alkohol, so wie andere Bistros, sondern Hilfestellung im sozialen Bereich für jeden, sowie kostenlose Kleidung, Essen, Ambulanz mit Arzt, eine Unterkunft für ein paar Stunden damit man sich aufwärmen kann usw. Für Heimatlose, Penner, Arbeitslose, Drogenabhängige, Alkoholiker bietet die Stëmm Hilfe im Bereich ihrer Möglichkeiten. Es gibt leider immer mehr jüngere Leute, die auf der Straße landen. Sie finden meistens den Weg zur Stëmm vun der Strooss durch Mund-zu-Mund Propaganda. Für 50 Cent ein warmes Essen und für 25 Cent ein alkoholfreies Getränk, dies ist nicht teuer. Aber viele Leute haben andere Prioritäten. Mit dem wenigen Geld das sie bekommen, ist das Essen nicht mehr so wichtig, solang die Sucht nicht gestillt wurde. Und für 50 Cent kann man eben nicht jeden Tag ein Steak auf der Menükarte haben. Aber die, die sich übers Essen beschweren, haben sowieso noch nie Hunger gelitten. Und wenn man für 100 - 120 Leute kochen muss, kann man nicht jeder Kultur gerecht werden. Eine Kuh macht Muh, viele machen Mühe.
Durch die Enge kommt es oft zum Gedränge und zu Aggressionen. Aber geregelt wird das mit viel Toleranz und Diplomatie. Es wäre nicht übel wenn der Staat uns noch ein paar „Stëmmen" mehr gewähren würde. Schließlich gibt es noch viele leere Häuser und Obdachlose gibt es nicht nur in der Hauptstadt. Für viele ist der Weg nach Esch oder Luxemburg oft zu teuer, zu lang und schwermütig. Außerdem wäre dann auch nicht alles in Bonnevoie zentralisiert.
Bei der Stëmm vun der Strooss In Esch kann man sogar duschen, Kleider waschen und am Montag kommt der Frisör. In Esch gibt es aber auch viele Rentner die unser Luxemburg aufgebaut haben und mit einer kleinen Rente leben müssen. Rassen kommen in Massen und auch alle Hunderassen sind willkommen. Es werden Feste gefeiert mit wenig Geld aber mit viel Ironie und viel Fantasie. Im Grunde ist die Stëmm auch ein Bistro in dem man ohne viel Geld auszugeben, sich unterhalten kann, Schach oder andere Gesellschaftsspiele spielt und man immer ein offenes Ohr findet. In einem normalen Bistro herrscht am Ende des Monats gähnende Leere, wobei im Bistro mit besonderem Flair namens Treffpunkt 105 der Stëmm, zu diesem Zeitpunkt viel Verkehr herrscht. Im altem Rom war es so: Spiel, Brot und Wein und das Volk hatte den Alltag vergessen. Hatte das Volk nichts zu essen dann wurde es vermessen und mußte ein Cäsar erstechen.
Über so manches Gerede in der Stëmm werde ich auch vermessen... Doch kommt einfach ‚rein, denn ihr werdet nicht gefressen. Ein normaler Mensch ist von Geburt aus neugierig, macht euch selbst ein Urteil. Denn Toleranz ist ein Zeichen von Intelligenz.
Es gibt eben Leute die greifen nach dem letzten Strohhalm und versuchen durch die Hilfe der Stëmm wieder auf eigenen Beinen zu stehen. Es gibt Bistros da isst man von goldenen Tellern und mit Silberbesteck für viel Geld, doch nach zwei Stunden ist der Magen wieder leer. Aber bei der Stëmm, für 50 Cent, ging ich zurück auf die Straße mit vollem Magen und mir wurde durch passende Kleidung die ich hier erhielt nicht mehr kalt bis zum nächsten Tag.

Boomer








| Eine kleine Geschichte >>







# Pas de promille dans l'automobile

Aujourd'hui, il y a beaucoup de jeunes de moins de 16 ans qui vont au bistrot pour faire la fête et boire de l'alcool. Ils sont interdits de consommer de l'alcool. Je pense que cette interdiction est très importante et doit être maintenue. Or, beaucoup de patrons de bistrots vendent encore de l'alcool aux jeunes de moins de 16 ans. On devrait davantage contrôler la vente. L'abus d'alcool par les jeunes peut entraîner qu'ils se retrouvent dans la rue. De telles siutations doivent être évitées.

La nouvelle loi sur les 0,5 promilles que vient de sortir me plaît beaucoup, mais les contrôles devraient être plus fréquents parce qu'il y a toujours des jeunes qui sont bourrés derrière le volant et ceci doit être évité. L'alcool est dangereux, aussi pour les gens qui marchent dans la rue, car les chauffeurs bourrés roulent trop vite et provoquent des accidents. Moi, à mon jeune âge, j'ai bu aussi de l'alcool mais pas beaucoup. J'ai arrêté car j'ai perdu une personne que j'ai aimée beaucoup. Cette personne n'avait que 40 ans au moment de sa mort. Je l'ai trouvée morte dans sa chambre.
On doit éviter que les gens se détruisent avec l'alcool. C'est une drogue qui enfonce les gens dans la maladie. Les patrons des bistrots s'en foutent et ça doit changer et être puni par la loi. Il y a beaucoup de gens dépendantes de l'alcool et entre eux de plus en plus de jeunes. L'alcool est moins cher que les autres drogues et ça devrait être changé par la loi.

Je reviens à la loi des 0,5 promilles. La loi devrait devenir encore plus sévère dans le sens que les chauffeurs ne devraient plus rien boire du tout. Il y aurait alors moins de dangers, moins d'accidents et moins de morts sur la route. Si je pouvais décider; je créerais une loi qui dirait: pas d'alcool du tout derrière le volant; 0,0 promilles!!!!

Mike






# Mehr als nur trinken

Es wundert mich, dass bei den Preisen heutzutage diejenigen, die nur den Mindestlohn verdienen und alleine sind, es sich überhaupt noch leisten können, eine Kneipe aufzusuchen. Mir geht es übrigens genauso, dennoch gehe ich hin und wieder aus, um nicht jeden Abend alleine zu Hause vor der Glotze zu hocken. Ich persönlich gehe in die Kneipe, um mich dort mit Freunden zu treffen und in einer gemütlichen und fröhlichen Runde zusammenzusitzen, mich zu amüsieren und neue Leute kennenzulernen. Ich habe festgestellt, dass viele junge Leute sich am Wochenende in einer Kneipe treffen, bevor sie zusammen ausgehen.
Manchmal gehe ich aber auch in Kneipen, wo Konzerte mit einheimischen Bands, die noch nicht so bekannt sind, stattfinden. Ich finde die Atmosphäre in solchen Kneipen viel angenehmer und gemütlicher als in großen Konzerthallen und die Stimmung ist auch viel lockerer. Außerdem begegnet man auf solchen Konzerten mehr oder weniger immer denselben Leuten und kann sich besser amüsieren als in irgendeinem großen Zelt oder in einer Halle. Ich muss zugeben, die schönsten und lustigsten Abende habe ich in solchen Kneipen verbracht.

Viele Abende habe ich mich mit Bekannten zum Kegeln in einer Kneipe verabredet ; auch hierbei kann man sich super amüsieren. Vereine gehen in eine Kneipe, um dort ihr Training im Dartspielen, Kicker, Billard usw.…oder eine Versammlung abzuhalten. Diese Vereine veranstalten auch regelmäßig Partys zu bestimmten Anlässen wie zum Beispiel eine X-mas Party, eine Fastnachtsfeier, Halloween, Geburtstagspartys usw.…bei welchen ich schon öfters super gefeiert habe.

Und was wäre eine Fußball-Weltmeisterschaft ohne die zahlreichen Kneipen, die sich besonders zu dieser Zeit viel Mühe geben, um ihre Kundschaft mit einer riesengroßen Leinwand oder Fernseher anzulocken, damit sie ein Spiel zusammen in einer großen Runde anschauen und gemeinsam mitfiebern können! Dies ist ja auch viel interessanter, als alleine zu Hause zu sitzen oder zu Hause mit seinen Freunden zu feiern und so die Nachbarn zu stören. Nach einem gewonnenen Spiel, aber auch nach verlorenen Spielen, feiert man doch viel lieber mit toller Musik und einer super Stimmung.

Wie langweilig wäre das Leben auch, wenn man nicht hin und wieder ausgehen würde, um so richtig die Sau rauszulassen und dem alltäglichen Leben und dem grauen Alltag zu entfliehen. Prosit dann…

MC





# De Wiirt,
# däi beschte Frënd

Als klengt Kand hat ech schonn deen éischte Kontakt mat de Bistroen. Sonndes no der Mass, oder no deem, wat ech soss nach mat mengem Papp oder Bop ënnerholl hunn, si mir duerno an de Bistro gaang. Och herno, bei de Scouten, war et ëmmer eng Avetür, an de Bistro ze goen. Wéi ech 15-16 Joer al war, ass dat eng alldeeglech Gewunneng ginn. An der Clique hu mier am Bistro Schach, Kaarten, Monopoli, Kicker, Flipper, Keelen, asw. gespillt. Et war cool fir als Teenager dobäi ze sinn, grad ewéi déi Grouss Béier ze drénken an ze fëmmen. De Wiirt war ëmmer eng Kontaktpersoun, esou wéi en zweete Papp.

Mat 22 Joer hunn ech einfach als Spaass de Wiirtskur matgemaach, ouni Absicht e Bistro opzemaachen, wat awer 13 Joer méi spéit de Fall war. An zwar direkt ganz grouss. E grousse Bistro, eng 'fäerdeg' Klientell, 2 Keelebunnen, Wunneng um 1. Stack an d'Versprieche vum Propriétär, am zweete Stack 6 Zëmmeren auszebauen; dat ass awer ni geschitt. Et ass e räiche Mann, deen circa 60 Bistroen a Restorantën huet, deen awer nëmmen op den Loyer schaarf ass. Duerfir war och no engem Joer Schluss, dat awer och well den 'Junior-Partner' geduecht huet, d'Oweskees wäer do, fir ze verkludderen.

Mee, et war trotzdeem eng lëschteg Zäit, obwuel et am Ufank schwéier war, als Stater zu Diddeleng Fouss ze faassen. Mee déi Stammklientell vu virdun ass séier erëmkomm, dobäi och nach vill Kollegen aus der Stat. Frëndschafte sinn entstan, Aktivitéite sinn zesumme mat eise Gäscht organiséiert ginn, z.B. en Darts-Concours oder e Rock-Concert etc. Ech, als Wiirt, war dacks bei menge Gäscht doheem invitéiert, mir sinn zesummen iesse gaang ; d'Leit hu mir hir Problemer uvertraut, djee, et war wéi eng grouss Famill. Nuets no 1 Auer ass et virkomm, datt ech d'Rollueden eroof gelooss hunn; mir soutzen dann nach bis 3 oder 4 Auer do ze poteren oder Kaart ze spillen.

Dat alles kéinnt haut nach klappen. Mä e Loyer vun deemols 65.000 Frang, ouni Zëmmere kënnen ze verlounen, dat huet äis bis kuerz virun de Ruin bruecht. Den Humpen huet déi Zäit 35 Frang kascht ; dovunner eleng kann een net liewen, also hun mer opgehal. D'Scholde sinn zwar all bezuelt, mee déi schéin Ambiance war fort. Ech hunn datselwecht duerno nach eng Kéier eleng probéiert, mee dat ass och schif gaang.

Zum Schluss, nach eng kleng Anekdot:
Ee vun menge beschte Klientë war e Bréifdréier. No senger Schicht koum hien seng Pättercher drénken ; hie wollt säi Glas ni geschwenkt hun. Ech hat awer eng Kéier net opgepasst an déi grouss Sënn begaang, him no der 30-er Flute seng Flute ze schwenken. Do huet hie huet mech vernannt: « Du Topert, elo muss ech nees vu vir ufänken.

PaulL







# Bistro,
## ein gastfreundliches Rendez-vous?

Wenn ich abends mich alleine fühle, gehe ich in eine Kneipe um mich ein bisschen abzulenken. Ich trinke gemütlich mein Bier und versuche ein bisschen abzuschalten. Entgegen allen Vorsätzen, die ich mir nehme versuche ich ein bisschen die Atmosphäre in der Kneipe zu schnuppern. Ich brauche einige Zeit um mich an die Stimmung zu gewöhnen. Langsam versuche ich hin und her zu spazieren, um mir die Leute anzuschauen. Wenn mir nichts besseres einfällt, verlasse ich die Kneipe und versuche in einer anderen Kneipe mich besser zurecht zu finden. Ich muss schon sagen, die Stimmung gefällt mir nur wenn ich die Musik gut finde und wenn ein paar interessante Leute da sind. Das Bier ist nicht so billig und manchmal langweile ich mich sehr. Früher gingen wir in die Kneipe um etwas zu unternehmen. Kegeln spielen finde ich spannend. Es ist sehr spannend und in der Gruppe in der ich mitspiele ist es amüsant. Ferner gehe ich gerne in die Kneipe mit Freunden um ein bisschen zu plaudern. Viele Kneipen bieten nur oberflächlichen Kontakt und schnell verliert man die Geduld sich dort wohlzufühlen. In vielen Kneipen hört man nur noch aggressives Techno, was ich gar nicht mag. Ich muss auch zugeben, dass in vielen Kneipen die Kunden sich nicht geben wie sie sind. Ich trauere eigentlich ein bisschen der Studentenzeit nach, wo wir zusammen Karten gespielt haben und uns deftig amüsiert haben. Auch die Kunden in den Kneipen haben doch erheblich geändert. Viele Kunden kommen von den Banken oder von anderweitigen Stellen und glauben sie seien was besseres. Ich bin Musiker und schau mir doch die Qualität der Musik an. Oft bin ich sehr enttäuscht von der Unfreundlichkeit der Bedienung, die Kunden oft nach ihrem Aussehen und ihren Klamotten bedienen. Es hat sich immer mehr herumgesprochen, dass gutverdienende Kunden besser behandelt werden als kleine Tagelöhner. Ich hoffe inständig, dass auch soziale Lohnempfänger gut bedient werden und ein bisschen von der Atmosphäre mitgerissen werden.

Daniel W.








# Meine Zeit im Schlar“**affen**“land

## 1999

zog ich zum erstenmal von Zuhause aus. Eine gute Freundin stellte mir ihre Wohnung auf Limpertsberg zur Verfügung. Diese Freundin hatte eine Zweitwohnung und sie wollte keine Miete. Ich sollte die Wohnung instandhalten, was ich auch gerne tat.
Wir trafen uns drei mal die Woche im gegenüberliegenden Bistro.
Damals hatten die Kunden dieser Kneipe die unangenehme Angewohnheit, jedesmal gegen Mitternacht große Diskussionen vor der Tür zu starten und Pott zu rauchen… Es war jede Nacht das Gleiche, was mich und die andern Nachbarn um den Schlaf brachte. Reklamationen und Anzeigen nützten nicht viel. Das war meine erste negative Erfahrung mit Kneipen.
Zu dieser Zeit ging es mir ansonsten sehr gut: ich hatte eine Partnerin die ich sehr liebte, wohnte gratis auf Limpertsberg, hatte eine angenehme Arbeit, die Fahrprüfung gerade bestanden und das alte Auto von meinem Vater bekommen. Ich war zu diesem Zeitpunkt komplett sozial integriert. Ich ging lieber mit meiner Freundin spazieren als in Bistros “rumzuhängen”.
Doch mein Leben sollte sich bald ändern. Mein bester Freund kam in einem sehr guten Zustand aus einer Therapie zurück. Da ich dann öfters mit ihm “rumhing, fing ich ein anderes Leben an. Das Resultat ließ nicht lange auf sich warten. Ich flog aus der Wohnung und zog wieder bei meinem Vater ein. Ich begann dann im September eine Gesellenlehre als Landschaftsgärtner. So sah ich meine Freundin die vorher mit mir arbeitete immer seltener. Drei Wochen später verließ mich meine Freundin unerwartet, was mir sehr weh tat. Und zum dicken Ende verstarb mein bester Freund kurz darauf unerwartet an einer Überdosis Drogen.
Um all dies zu verkraften, hing ich mich an die Schule und wurde einer der besten Schüler. Die restliche Zeit isolierte ich mich in meiner Wohnung. Ich schaffte meine Lehre mit dem 2. Preis und ging sogar auf die Europameisterschaft für Junggärtner nach Münster. Wir nahmen den 4. und 5. Preis mit nach Hause.
Doch kurz vor meinem Gesellenabschluss fiel ich in die Welt des Rausches. Nun spielten Bistros eine ganz andere Rolle in meinem Leben.
Da ich mich sehr lange Zeit isolierte, wurden Bistros für mich zu einer sozialen Stütze. Ich wollte eines Tages nicht mehr alleine sein. Sowieso hing mir das Fernsehen zum Halse raus. So wurde ich sozusagen “kneipenabhängig”. Sie waren mein zweites Zuhause.
Dann wurde alles sehr kompliziert. Ich lebte lange in der Nachtpsychiatrie und arbeitete tagsüber. Dann machte ich 7 Monate Therapie. Erst dort merkte ich wie stark ich die Kneipen doch vermisste. Die Diagnose “Polytoxikomanie” bedeutet, dass ich genau so gut in einem Bistro, als z.B. in einer Fixerstube aufgehoben bin. Nach der Therapie verließ ich das Haus und ging erst einmal in die nächste Kneipe…

## 2006

wohnte ich in einer Einzimmerwohnung im Osten des Landes. Neben der Arbeit waren Kneipen weiterhin mein zweites Zuhause.
Doch dann musste ich alles aufgeben. Ich wurde aus meiner kaputten Welt genommen und musste eine Schocktherapie in Kauf nehmen. Mitte November stand ich vor dem Nichts und begann mein Leben wieder einmal von vorne.
Da ich Hilfe bekam, fand ich wieder eine Wohnung und eine Arbeit.
Doch alle die, die ich zuvor in den Kneipen kennengelernt hatte, waren sehr schnell “aus den Augen, aus dem Sinn“. Keiner hat sich je wieder bei mir gemeldet.

## 2007

An jeder Ecke findet sich eine Kneipe. Da ich mich alleine fühlte und das Fernsehen satt hatte, ging ich durch die Bistros mit der Absicht, neue Menschen kennen zu lernen. Doch ich habe immer wieder dieselbe Erfahrung gemacht, sobald jemand aus der Kneipe, etwas von meinem Privatleben wußte, war ich nicht mehr willkommen. Und da unser Land sehr klein ist, spricht sich vieles schnell herum. Es gab Kneipen in denen ich von vorn herein nicht willkommen war. Sobald jemand etwas von meiner Vergangenheit erfuhr, wurde ich gebeten nach Hause zu gehen.
In einer Kneipe auf Limpertsberg, einem selbsternannten Edelhaus mit Türsteher, in welchem ich Stammgast war und viel Geld ausgab, wurde mir noch nett mitgeteilt, dass ein “houren Junkie“ nicht hier hin gehöre… und damit war meine Zeit in diesem Schlar“affen“land vorüber.

Ich habe einiges in Sachen “Bistros” dazugelernt. Ich werde in Zukunft besser aufpassen, wo ich meine Freizeit verbringe, speziell, mit wem ich über mein Privatleben spreche.
Ich möchte jedem den Rat geben, es sich gut zu überlegen wie, wo und mit wem er seine Abende verbringt. Es gibt eben Menschen die ihre Vorurteile nicht ablegen wollen und nichts anderes zu tun haben als in alten Wunden zu wühlen. Ich gehe heute lieber in Bistros wo mich niemand kennt oder in Bistros in denen nicht nur Luxemburger zu finden sind.
Ich widme diesen Text jedem Bistro, in welchem der Kunde noch seinen Wert als Mensch behält und dementsprechend behandelt wird und man sein Privatleben respektiert!

Yves.E.



# Unterwegs mit Skôl, Prost, Cheers, und Nastrovia

Die ersten wichtigen Bistros auch Cafés genannt gab es erst im 18. Jahrhundert, denn früher waren es meistens ein Treffpunkt für Post und Reisende und es war auch ein Männerdomäne, nur die, die servierten waren Frauen, diese zogen auch die Männer an, denn wer will sich von einem dicken grantigen Wirt bedienen lassen. Und das ist auch heute noch so. Es gibt ein Sprichwort das sagt: wer nichts wird, wird Wirt… Heute aber muss man „Zapfschule“ und etwas von Gastronomie kennen, denn von dem Fass Bier wird man nicht reich und die Konkurrenz ist groß. Ein Wirt respektiv die Bedienung muss sich auch die Probleme der Gäste anhören und das manchmal stundenlang. Er muss dem Kunden gegenüber in Sachen Sport, Politik und anderen Themen neutral bleiben, denn ein falsches Wort und er kann viele Kunden verlieren. Viele kommen oft nur über die Runden indem sie Zimmer mit Kost und Logis vermieten. Es gibt auch Kunden die anschreiben lassen und am Ende des Monats zahlen oder auch nicht, demnach wie hoch die Rechnung ausfällt.
Heutzutage gibt es viele verschiedene Bistros für die Jugend, für ältere Herren, und für solche die hinter verschlossenen Türen um viel Schwarzgeld spielen. Die reichen schicken Bistros findet man in allen Ländern meistens bei Bahnhöfen, Häfen. Da findet man Pendler, Händler, Reisende und andere komische Kunden, von Reizwäsche bis Rosenring die allerlei saufen. Im ersten und zweiten Weltkrieg waren die Bistros besetzt von den Soldaten die ihre Sorgen und Ängste hinunterzuspülen, denn wer geht schon gerne freiwillig weg von der Geliebten. Nach dem zweiten Weltkrieg waren es die Schwerarbeiter, die kamen, um den Staub hinunterzuspülen und Gott sei Dank gab es jeden Monat zwei Lohntüten, denn die Frauen warteten mit leerer Pfanne zu Hause, aber auch die tat geschlagen weh nach einer durchzechten Nacht. In den 50er und 60er Jahren fing es schon an mit der Jugend, mit Rock‘n Roll und Hippies. Die Älteren hatten ihre eigenen Teetanzsäle und das gibt es auch heute noch. Die Discos werden auch immer seltener da sich die Vereine gut organisieren. Die Leute gehen inzwischen lieber auf Zeltfeste, nicht um zu tanzen sondern um sich zu besaufen. Das geht dort noch immer billiger als in einer Disco.
Das wiederum tut den Bistrobesitzern weh, und der dann hinter dem Tresen ist, dem ist das Alter mit der Zeit egal und es werden sogar noch Billigangebote gemacht, damit mehr getrunken wird. Früher sah man in Bistros die Familien bei Hochzeiten, Begräbnissen usw. oder sonntags um die Frauen einmal vom Küchendienst zu befreien.
Früher gab es die obligatorische Schlägerei auf der Kirmes mit Fäusten. Pack zerschlägt sich, Pack verträgt sich… Heute braucht die Jugend Messer und Baseballschläger um ihre Meinung kundzutun und ihre Tussies zu beeindrucken.
Im Moment wo ich kein Einkommen mehr habe, ist mein Bistro draußen unter tausend Sternen. Bier ist eben billiger im Discount. Der Preis im Café für ein Bier plus Brötchen liegt um die 5 Euro. Auf der Strasse kaufe ich 2,5 Liter Bier, 5 Brötchen, Käse und Salami zum gleichen Preis. Ins Café gehe ich nur wenn ich auf Toilette muss oder einen edlen Spender an meiner Seite habe und abends knurrt der leere Magen. In Bonneweg wurde ich aber dabei nie böse angemacht, weil ich auf der Straße lebe. Ich war in 35 Ländern und jedes Land hat sein eigenes Gesöff, spezielle Trinkrituale mit einem Spruch. In diesem Sinne: Prost Neujahr auf gesunde Leber und leeren Magen!

Boomer





weiter auf Seite 18 >>

# FROEN UN DE WIIRT

Mir sin a verschidde Caféën am Land gaang, fir mat de Wiirt ze schwätzen.
Si kruten all déi selwecht Froe gestallt…dëst koum dobäi 'raus:

| | Zentrum: | Süden: | Norden: |
|---|---|---|---|
| **Wéi heescht Äre Café?** | 'Free Style Bar Luxembourg' | 'Café It's Dudelange' | 'Taverne des Sports Clervaux' |
| **Firwat deen Numm?** | - / - | Deen Numm woar schonn do, wou ech hei ugefaangen hunn. | Fréier housch de Café: 'Café des Sports' an deen, de Café virun äis hat, huet dunn eng 'Taverne' mat italiénischem Restaurant draus gemaach. Mir hunn dunn dësen Numm iwwerholl. |
| **Mat wat zitt Dir Är Clientèle un?** | Mat klenge Snacken, samsdes Baler an mat gudde Präisser | Ech gi mat jidderengem eens. | Mat gudde Präisser, Fréndlichkeet, gudder Musik an och mat guddem Eessen (dat gehéiert jo zwar éischter zum Beräich 'Restaurant', an hei geet et jo lo méi ëm de Café); natierlich zéien zefridde Clientën anner Clientën un. |
| **Wéini kommen se éischter bei Iech an de Café?** | • No der Aarbecht X<br>• An der Mëttesstonn X<br>• Owes X<br>• Mueres X | • No der Aarbecht X<br>• An der Mëttesstonn<br>• Owes X<br>• Mueres<br>• Weekend X | • No der Aarbecht<br>• An der Mëttesstonn<br>• Owes, no 5 Auer ass meestens méi Betrieb wéi mëttes an nomëttes<br>• Mueres<br>• Déi meest kommen ëwwer de Weekend |
| **Wat ass den Prais bei Iech** | fir e Mini 1.80<br>fir e Kaffi 1.80<br>fir eng Cola 1.80<br>fir eng Coupe 9.50 | fir e Mini 1.50<br>fir e Kaffi 1.50<br>fir eng Cola 1.50<br>fir eng Coupe 4.00 | fir e Mini 1,60<br>fir e Kaffi 1,50<br>fir eng Cola 1,40<br>fir eng Coupe dat ass bei äis e 'Piccolo' (0,25l) a kascht 4 Euro |
| **Wéisou ass et meeschtens an der Stad vill méi deier wéi soss am Land?** | Zentrum ass ëmmer méi deier | Well an der Stad alles méi deier ass | Sécher weenst den Loyerën, déi méi héich sënn, eewer och well et an all Stad souwisou méi deier ass; et gi méi potentiell Clientën do an et kann een et einfach maan; schléisslich ass ee gewinnt, datt et an enger Stad méi deier ass wéi um Land, soulaang d'Leit all Präiss bezuelen…. Et kréit een ëwwer bestëmmt méi Léit, respektiv géif ee méi verdingen, wann ee bëllig Präisser hätt… |
| **Wéi laang hutt Dir Äre Café?** | 3 Joer | Vun 1999 un | Zanter 5 an engem halwe Joer si mir elo hei.<br><br>SuzyP; MC; Tania Draut |

## Dr Stëmm Consultations médicales sur roues

Consultations médicales gratuites deux fois par mois le mercredi à partir de 17h30 devant l'entrée du TOX-IN 2, Route de Thionville L-2611 Luxembourg et à partir de 18h30 devant la gare centrale.

Gratis medizinische Behandlungen jeweils mittwochs zweimal im Monat ab 17.30 Uhr vor dem TOX-IN 2, Route de Thionville L-2611 Luxembourg und ab 18.30 Uhr vor dem Hauptbahnhof.
Für weitere Auskünfte: Tel : 49 02 60

Jeden zweiten Do kommt im Wechsel ein Arzt von 14-15h in die Stëmm vun der Strooss, 105, rue du cimétiere, 1338 Luxembourg.

Jeden Di von 14-15h kommt ein Arzt in die Stëmm vun der Strooss in Esch 32, Grand-Rue, L-4132 Esch/Alzette, Tel. 26 54 22





# Interview mam Gérard Valérius

***Mikroen, Radio, Froen, Reportagen… dat kenns du alles; du méchs nämlech selwer Radio, ass dat richteg?***
Jo, bei RTL, mëttwochs moiës "d'Mikrowell" zesumme mam Patrick Greis an dann all zweete Sonnden, an dann och nach eemol de Mount freides mëttes, wou mer d'Leit an d'Vakanz schécken, d'Emissioun "Lo oder ni".

***Mee mir hunn Dech net komme gelooss, fir dech als Radio-Animateur kennen ze léieren, mee éischter als Cafés- Restaurants- an Discosménsch. Kanns Du äis dozou eppes soen, Didjeridoo, Gucci Montana, Mucco Mucco…?***
Majo, ech hu virdru matkritt, wou d'Meedche sot, datt et ze deier wäer an den Discoen. Ech ginn em Recht (laacht). Ech fannen et och ze deier, mee bon, mir hunn am Didj ëmmer probéiert, d'Präisser niddereg ze halen, dat waren deemols 100 Frang oder 2,50 Euro fir eng Fläsch Béier, wat nach ze deier ass, fir dat wat se am Ufank kascht. Mee deng Fraisën sinn eben einfach als Disco méi héich. Du hues am Fong nëmmen 2-3 Mol d'Woch, wou s Du 2-3 Stonne schaffs. D'Leit kommen nuets, wann d'Caféën zou sinn, esou géint 2 Auer, an da sinn se do bis 4 Auer. Et sinn also 2 Stonnen wou s de richteg schaffs, dat si ronn 4 Stonnen. Du hues awer duerch de Loyer déiselwecht Käschte wéi en anere Commerce; deen huet dann awer vläit vu méindes bis samsdes op, an dat 8-10 Stonnen den Dag.

Lo kéins de natierlech soen, mir hätten och manner Personal, also och manner Personalkäschten, well s de jo manner Leit brauchs, wells de méindes, dénschdes zou hues. Mee du hues awer och Leit, déi méi verdénge wëllen, well si de Weekend an an der Nuecht schaffen. Mee et ass haaptsächlech iwwert deng fest Onkäschten - z.B. wéi iwwert de Loyer, deen enorm ass - wou et an d'Geld schléit.
Ech hu mech effektiv och gefrot, wéi mir do ugefaang hu mam Didj: Wat sinn d'Präisser vun den Discoen? Mir hu se méi déif gesat, ech hu se awer nach ze héich fonnt. Da muss du der jo selwer Froe stellen, firwat si sou sinn. An et war am Fong geholl duerch déi funsamental Differenze mat engem 'normale' Bistrot.

***Wat muss du dann elo rechnen fir sou e Loyer?***
Ma an der Stad sinn déi bëllegst bei 700 bis 800 Euro; dat geet erop bis 15 000, 20 000 Euro.

***Do muss ee scho vill Gedrénks verkafen…***
Et sammelt sech. Mech huet et am Ufank effektiv och gestéiert, mee lo hu mer déi 'Politik' am "Mucco" bäigehalen. Et sinn awer déi 3 Euro oder 3,50 Euro fir eng Fläsch Béier, déi sécher ze deier sinn; ower laanscht deng héich Fraisë kënns du net.

***Du hues virdru vum "Didjeridoo" geschwat. Deen has du 12 Joer laang, dee war ëmmer struppevoll…wat war dann do d'Rezept? Wéi hues du dat gemaach fir d'Leit unzezéien?***
Ech hat den Didj mam Guy Felten zesummen, a mir hunn experimentéiert:…et war am Fong geholl eng Danzpist mat 5 Cafëë ronderëm. Et ware 5 Comptoiren, do has du bei all Comptoir ëmmer eng bestëmmt Zort vu Leit…dat soll jo zwar net exclusiv sinn, mee du hues ëmmer mam "Gleich und gleich gesellt sich gerne" ze dinn. Déi hunn sech dann do fonnt, déi eng bei dem Comptoir mat hirem Serveur oder hirer Serveuse, déi aner bei engem anere Comptoir. Op der Danzpist hunn se sech dann all getraff. Et ass e bësse wéi s de een Duerfcafé hues: do ass d'Duerfplaz a ronderëm dat anert. Mir hunn da probéiert fir de Mélange vu Leit sou grouss wéi méiglech ze halen, dat heescht, net 'déi' Leit oder 'just déi' Leit, mee eben all Mënsch. Dann has de dann nun emol Leit vu 17, 18 bis an déi 60, vu futtis Box bis Costume. Wat awer net sou einfach ze géréieren ass: datt s de all déi verschidde Leit op enger Plaz hues.

D'Leit vun engem Genre, déi aggresséieren sech net - aggresséieren heescht net aktiv "ech haen der eng op de Bak", mee et gi manner Reiwereie wann d'Leit all dselwecht si wéi wann se verschidde sinn. Bon, mir hunn dat awer gutt an d'Rei kritt. An dann hu mer eben och probéiert, fir an d'Musék sou vill wéi méiglech Genrën eranzebréngen…dat heescht, wann s du lo iergendee Genre vu Musek- z.B. House - net gären hues, dann hues de da just eng hallef Stonniert et der ufänkt, op d'Schlappen ze goen… an dann huet et scho rëm gewiesselt. Dat war och en Deel vun der Saach.

***Hat der dacks Problemer am Didj?***
Dobannen ni. Mir haten am Fong just Reiwereien dobaussen, mat refuséierter Entrée. Awer dobannen, do war et ëmmer roueg.

***An dunn hutt der den 'Didj' missten opginn, well d' Mercedesgarage…***
Nee, guer net. Et deet mir ëmmer leed, datt déi arem Mercedes-Leit eragezu ginn…Dat war am Fong de Propriétaire, deen äis de Lokal verlount huet, dat ass den Autocenter Goedert, deen hat dat. Déi Hal stung eng ganz Zäit laang eidel, wéi mir se fonnt hunn; an do stoung och ganz laang " à louer" drop. Dunn hu mir dat gelount an ugefaang. Mä du weess jo wéi et ass, wann eng Spillsaach do läit: kee Kand spillt domat, mä wann ee bis ufänkt domat ze spillen, da wëllen se alleguerten, a sou ass et äis och gaangen… an du ware mir dobaussen. Esou ass et an net anescht. Awer Mercedes huet guer näicht domat ze dinn, ech héieren dat ëmmer. Ech weess net firwat, vläit well et den Noper war. Deen aneren Noper war den Doerner, an deen hat och näicht domat ze dinn.

***Du bass en Nuetsménsch, mee als Gérant vun Nuetsétablissementer muss du awer och am Dag schaffen. Schléifs du dann nach?***
Net vill…dat ass awer net fir mech ze bedaueren. Et ass fir mech natierlech datt ech net vill schlofen.

***Da brauchs du net vill Schlof?***
Nee, also ech liewe gär an der Nuecht an ech liewen och gär am Dag. Dofir arrangéiert dat mech ganz gutt, datt ech net vill muss schlofen.

***Wat ass et da wat dech um Nuetsliewen sou unzitt? Ass Nuetsliewen anescht wéi Dagesliewen?***
Jo, et ass scho vill méi däischter (laacht). D'Leit sinn anescht drop, dat ass dat zweet…

***Dat heescht, si gi sech anescht?***
Majo, du gëss dech och anescht op der Arbecht wéi doheem. Ech hunn d'Nuetsliewe gär, ech hunn awer och d'Dagesliewe gär. Mee nuets sinn d'Leit einfach méi labber drop…dat heescht net onbedéngt méi positiv, mee meeschtens well se gedronk hu kënnt dat vu bannen eraus…dat ka sou gutt wéi schlecht sinn, mee du hues méi direkt dat méi richtegt Bild wéi dat virgespilltent am Dag, wann s de do tréppels, du hues dech éierbar ugedoë fir op deng Arbecht an esou. Du hues dann eigentlech dat an der Nuet, wou s de richteg gesäis, wat leeft mat den Leit.

***Ass et an der Nuecht dann net iwwerflächlech?***
Dach, et ass dat wat flott ass. Kuck, am Dag ass d'Liewen och iwwerflächlech. Du geess op deng Arbecht a wann s du z.B. op iergendenger Bank schaffs oder op engem Ministère, geess du dech och aneschters virstellen wéi s de doheem an der Kiche bei denger Fra, dengem Mann oder denge Kanner stees. Du muss eng Roll spillen, well dat vun der verlaangt gëtt. Dat muss du awer net maachen; déi vun der Stëmm vun der Strooss versti bestëmmt ganz gutt dat s du dat ganzt Spillchen net matmaachen muss. An der Nuecht, doduerch dass et iwwerflächlech ass, ass et och flott. Well déi, wou s de owes gesäis, déi s du ëmmer 'um Tour' begéins, dat si jo net deng bescht Kollegen. Dat si Leit, du amuséiers déi an déi amuséieren dech. Et ass also eng Zort Echange, et gebraucht een deen aneren. D'Wuert klénkt graff, mee et ass am Fong geholl genee dat. Ofschalten, vergiessen, sech ameséieren…dat kennt jo jiddereen.

***Dat heescht du alliéiers "le travail au plaisir"?***
Dat däerf een net duerchernee geheien; mee ech gouf gefrot, firwat ech d'Nuecht gären hunn…dat ass einfach well dat mer gefällt. Mir gefällt et 'rauszegoen, mir gefällt et, mat de Leit ze prosten. Ech fannen dat einfach flott.
Lo mat der Arbescht, dat ass e Volet, dat iwwerschneit sech net onbedéngt, also mäin 'Agréabel' mat menger Arbecht. Natierlech: et ass deeselwechte Milieu, mee dat eent bleift 'raus op den Tour', an dat anert 'schaffen'. Ech mengen, dat sinn 2 verschidde Welten.

***D'Sandra huet gemengt, verschidde Caféë genge mat faulen Tricker schaffe fir de Leit d'Suen aus der Täsch ze zéien. Waarmt Waasser an den Toiletten…***
Jo, ech hu selwer waarmt Waasser nach ni gesinn op den Toiletten…wat ech awer heiansdo ganz gären hätt, wann s de well den Neelchen an de Fangeren hues, well s de d'Seef net richteg lass gëss. An ech gesinn och net, ob wann ech waarmt Waasser, ech da méi Duuscht géif kréien. Ech probéieren deen Trick awer mol wann dat hëlleft. Nee, mee mech nervt dat effektiv; ech denken emmer: kënnen se dann net mol wéinstens waarmt Waasser dohi maachen?!
A wat d'Hëtzt ugeet, do kënnt een net dolaanscht. Du muss hëtzen, well mer e kaalt Land hunn, an et ass wéi um Baurenhaff: si vill Kéi am Stall, da gëtt et ëmmer waarm. Den Problem ass éischter, an enger Disco - also ech schwätze lo mol fir mech - am Didj an am Muco…mir hunn ëmmer probéiert, d'Hëtzt an den Damp erasuzekréien, well dat éischter en Trick ass, wéi s d'et kommerziell kanns ausnotzen. Wann s du et dobannen ze waarm hues, da soen d'Leit "Wat ass hei eng Hëtzt, ech mengen ech gi futti! Komm mir ginn heem." Net bewosst "So, ech mengen, ech gi midd". Wann s du lo eng frësch Loft dobannen hues a méi Sauerstoff, et also net waarm a stéckseg ass, dann huet ee vill méi Energie. Dat heescht, dat wäer en Trick, fir d'Leit méi laang do ze halen an datt se méi drénken, et geet also net nëmmen ëm d'Hëtzt. Well bei Hëtzt drénks du ee Glas, an dat kanns de och op der Toilette drunken… ausser du hues waarmt Waasser do. (laacht). Awer Hëtzt, dat ass ee Glas, dat läscht den Duuscht, dat ass awer net dat woumat een d'Leit un d'Drénke kritt.



